# AKWUKWǪ MBU NKE MOSES ANĀKPǪ

# JENESIS

1 1 Na mbu Chuku kelu enu-igwe na
uwa. 2 Uwa we bulu ife tǫḇǫlu
n'efu na ife tǫḇǫlu nkití ; ǫchichiri
*di* kwa n'enu oḇu *mili*: Mǫ Chuku
nēlughalu kwa n'enu mili. 3 Chuku we
si, Ka ìfè di : ìfè we di. 4 Chuku we
fu ìfè afu, na *ǫ di* nma : Chuku we kpa
ókè n'etiti ìfè afu na ǫchichiri afu.
5 Chuku we kpǫ ìfè afu Efifie, ǫchichiri
afu ka Ǫ kpǫ-kwa-lu Abani. Anyasi we
di, ututu we di, *bulu* otù ubǫchi.

6 Chuku we si, Ka mbala di n'abata
mili afu, ka ǫ nǫ kwa nākpa ókè n'etiti
mili na mili. 7 Chuku we me mbala
afu, kpa ókè n'etiti mili afu nke *di*
n'okpulu mbala afu na mili afu nke
*di* n'enu mbala afu : ǫ we di otú a.
8 Chuku we kpǫ mbala afu Enu-igwe.
Anyasi we di, ututu we di, *bulu* ubǫchi
nke-abua.

9 Chuku we si, Mili afu *nke di*
n'okpulu enu-igwe, ka achikǫta *fa* n'otù
ebe, ka afu kwa *ana*-akǫlǫ : ǫ we di otú
a. 10 Chuku we kpǫ *ana*-akǫlǫ afu
Ana ; nchikǫta mili afu ka Ǫ kpǫ-kwa-lu
Oké Osimili : Chuku we fu na *ǫ di*
nma. 11 Chuku we si, Ka ana puputa
afifia ndu, ife-ǫkukú *nke* nāmiputa
nkpulu-ǫghigha, osisi nkpulu *nke* nāmi
nkpulu di iche iche, nke nkpulu-ǫghigha-
ya *di* nime ya, n'enu ana : ǫ we di otú a.
12 Ana we weputa afifia ndu, ife-ǫkukú
*nke* nāmiputa nkpulu-ǫghigha di iche
iche, *ya* na osisi nke nām̩i nkpulu di iche
iche, nke nkpulu-ǫghigha-ya *di* nime ya :
Chuku we fu na *ǫ di* nma. 13 Anyasi
we di, ututu we di, *bulu* ubǫchi nke-atǫ.

14 Chuku we si, Ka ife nke nēnye
ìfè di na mbala enu-igwe ikpa ókè n'etiti
efifie na abani ; ka fa bulu kwa *ife* igosi
ife-iriba-ama *di iche iche*, na igu mḇe
akalu àkà, na igu ubǫchi na arǫ : 15 ka
fa bulu kwa ife nēnye ìfè nime mbala
enu-igwe inye ìfè n'enu uwa : ǫ we di
otú a. 16 Chuku we kpua ife uku abua
afu nke nēnye ìfè ; *Ǫ kpulu* ife afu
nēnye ìfè nke *ka* uku ka ǫ nāchi efifie,
na ife afu nēnye ìfè nke *ka* ntà ka ǫ
nāchi abani : *Ǫ kpu*-kwa-*lu* kpakpando
*nine*, 17 Chuku we tiye fa nime mbala
enu-igwe inye ìfè n'enu uwa, 18 na ichi
efifie na ichi abani, na ikpa ókè n'etiti
ìfè na ǫchichiri : Chuku we fu na *ǫ di*
nma. 19 Anyasi we di, ututu we di, *bulu*
ubǫchi nke-anǫ.

20 Chuku we si, Ka mili nuputa ife
nēnuputa enuputa, *bú anu nwelu* nkpulu-
obi di ndu, ka anu-ufe feghali kwa n'enu
uwa n'iru mbala enu-igwe. 21 Chuku we
kè ogonogo anu uku *nine di na mili*, na
*anu* nine ǫ buna *nwelu* nkpulu-obi di ndu
nke nākpu akpu, nke mili nuputalu,
di iche iche, na anu-ufe nine ǫ buna di
iche iche nke nwe*lu* nku : Chuku we
fu na *ǫ di* nma. 22 Chuku we gǫzie fa,
si, Muanu ǫmùmù, banu uba, juputa mili
di n'oké osimili *nine*, ka anu-ufe ba kwa
uba n'uwa. 23 Anyasi we di, ututu we
di, *bulu* ubǫchi nke-ise.

24 Chuku we si, Ka ana weputa *anu*
di iche iche *nwelu* nkpulu-obi di ndu, anu-
uno, na ife nākpu akpu, na anu-ǫfia di iche
iche nke uwa : ǫ we di otú a. 25 Chuku
we me anu-ǫfia di iche iche nke uwa, na
anu-uno di iche iche, na ife nine ǫ buna di
iche iche nke nākpu akpu n'ana ; Chuku
we fu na *ǫ di* nma. 26 Chuku we si,
Ka ayi kpua madu n'onyinyo-ayi, dika
oyiyi-ayi *si di* : ka fa nwe kwa ike n'aru
azù nke oké osimili, na n'aru anu-ufe
nke enu-igwe, na n'aru anu-uno, na
n'aru uwa nine, na n'aru ife nine ǫ

buna nākpu akpu nke nākpu akpu
n'enu uwa. **27** Chuku we kè madu
n'onyinyo-Ya, n'onyinyo Chuku ka Ọ
kelu ya: nwoke na nwayi ka Ọ kelu
fa. **28** Chuku we gọzie fa: Chuku we
si fa, Muanu ọmùmù, banu uba, juputa
uwa, buda ya n'okpulu onwe-unu; nwe
kwa-nu ike n'aru azù nke oké osimili,
na n'aru anu-ufe nke enu-igwe, na
n'aru *anu* nine ọ buna *di* ndu nke
nākpu akpu n'enu uwa. **29** Chuku we
si, Ne, enyewom unu ife-ọkukú nine ọ buna
nāmiputa nkpulu-ọghigha, nke di n'enu
uwa nine, na osisi nine ọ buna, nke nkpulu
osisi nāmiputa nkpulu-ọghigha di nime
ya; unu ka ọ dili ibu ife-olili: **30** ọ bu
kwa anu-ọfia nine ọ buna nke uwa ka
M'nyewolu akwukwọ ife-ọkukú nine ọ
buna, nye kwa anu-ufe nine ọ buna nke
enu-igwe, nye kwa ife nine ọ buna nke
nākpu akpu n'enu uwa, nke nkpulu-obi
di ndu *di* nime ya, ibu ife-olili: ọ we
di otú a. **31** Chuku we fu ife nine ọ
buna Ọ melu, ma, ne, *ọ di* nma nke-uku.
Anyasi we di, ututu we di, *bulu* ubọchi
nke-isi.

**2** **1** Ewe kesia enu-igwe na uwa, na
usu-fa nine. **2** Chuku we jesia ozi-
Ya n'ubọchi nke-asa, *bú* nke Ọ jelu;
Ọ we kwusi n'ubọchi nke-asa afu n'ozi-
Ya nine nke Ọ jelu. **3** Chuku we gọzie
ubọchi nke-asa afu, do kwa ya nsọ:
n'ifi na ọ bu nime ya ka Ọ kwusili n'ozi-
Ya nine nke Chuku keluli ekè n'ije ya.

**4** Ndia *bu* osuso-ọmumu enu-igwe na
uwa mḇe ekelu fa, n'ubọchi afu mḇe
Jehova, *bú* Chuku, melu uwa na enu-
igwe. **5** Ma osisi ntà ọ buna nke ọfia
akādigh n'uwa, ife-ọkukú ọ buna nke
ọfia akēpugh kwa: n'ifi na Jehova, *bú*
Chuku, akēmegh ka mili zo n'enu uwa,
ọ digh kwa madu *di* ilu ọlu ubi; **6** ma
alulu nēsi n'ana kwugo n'enu, nēde kwa
iru nine nke ana mili. **7** Jehova, *bú*
Chuku, we welu ájá sitelu n'ana kpu
madu, Ọ we ku ume ndu nye n'oghele-
imi-ya *abua*; madu afu we ghọ nkpulu-
obi di ndu. **8** Jehofa, *bú* Chuku, we
kua ubi nke aḇalu ogige n'Iden, n'Iru-
anyanwu; Ọ we tiye madu afu n'ebe
afu, *bú* onye Ọ kpululi. **9** Jehova, *bú*
Chuku, we me ka osisi nine ọ buna si
n'ana pue, *bú* nke anāchọsi ike n'ine anya,
*nke di* kwa nma ife-olili; osisi nke ndu
kwa n'etiti ubi afu aḇalu ogige, na osisi
nke ima ezi ife na ife ọjọ. **10** Osimili nēsi
kwa n'Iden puta idè ubi afù aḇalu ogige
mili; ewe site n'ebe afu kewa ya, ọ we
ghọ isi *mili* anọ. **11** Afa *osimili* nke-
mbu *bu* Paishon: nke afu *bu* nke nāga
ana Havila nine buruburu, ebe ọna-edo
*di*; **12** ọna-edo ana afu *di* nma: n'ebe
afu *ka* bdellium na nkume onyx *di*.
**13** Afa osimili nke-abua *bu* Gaihon:
nke afu *bu* nke nāga ana Etiopia nine
buruburu. **14** Afa osimili nke-atọ *bu*
Hidekel: nke afu *bu* nke nāga Asiria
n'Iru-anyanwu. Osimili nke-anọ *bu*
Yufretis. **15** Jehova, *bú* Chuku, we welu
madu afu me ka ọ nọdu n'ubi Iden
aḇalu ogige ilu ọlu-ya na idebe ya.
**16** Jehova, *bú* Chuku, we nye madu afu
iwu, si, *Nkpulu nke* sitelu n'osisi nine ọ
buna nke ubi a aḇalu ogige ka i ganēli eli:
**17** ma *nkpulu nke* sitelu n'osisi ima ezi
ife na ife ọjọ, gi elina *nkpulu* sitelu na ya:
n'ifi na n'ubọchi i gēli *nkpulu* sitelu na
ya i ghagh inwu anwu.

**18** Jehova, *bú* Chuku, we si, Ọ digh
nma ka madu afu nọ nání ya; M'gēmelu
ya onye-iye-aka kwesili ya. **19** Jehova,
*bú* Chuku, we site n'ana kpu anu ọfia
nine ọ buna, na anu-ufe nine ọ buna nke
enu-igwe; Ọ we me ka fa biakute madu
afu, ifu ife ọ gākpọ fa: ma *afa* ọ buna
madu afu nākpọ *anu nwelu* nkpulu-
obi di ndu, nke afu *bu* afa-ya. **20** Madu
afu we kpọ anu-uno nine na anu-ufe nke
enu-igwe na anu ọfia nine ọ buna afa;
ma madu, afugh onye-iye-aka kwesili ya.
**21** Jehova, *bú* Chuku, we me ka oké
ula dakwasi madu afu, ọ we laru ula;
Ọ we weputa otù nime ọgiliga-ya, mechi
anu-aru n'ọnọdu-ya: **22** ọgiliga afu, *bú*
nke Ọ weputalu n'*aru* madu afu, Jehova,
*bú* Chuku, we wue ya dika uno ka ọ
ghọ nwayi, Ọ me ka ọ biakute madu
afu. **23** Madu afu we si, Ehe! nka *bu*
nọ ọkpukpu si n'ọkpukpum puta, na anu-
aru si n'anu-arum puta: nka ka agākpọ
Nwayi, n'ifi na eweputalu nka n'*aru*
Nwoke. **24** N'ifi nka ka nwoke gārapu
nna-ya na nne-ya, lapalu n'*aru* nwunye-
ya: fa ewe ghọ otù anu-aru. Fa abua
we bulu ndi ḇa ọtọ, nwoke afu na nwunye-
ya, ma ifele adigh-eme fa.

**3** **1** Ma agwọ di aghughọ kali anu ọfia
ọ buna nke Jehọva, *bú* Chuku, meluli.
Ọ we si nwayi afu, Ọ gābu ezie na Chuku
sili, Unu elina *nkpulu* sitelu n'osisi ọ
buna nke ubi a aḇalu ogige? **2** Nwayi
we si agwọ afu, Ayi nēli nkpulu osisi *nine*

nke ubi a aḅalu ogige: 3 ma nkpulu nke
osisi afu nke *di* n'etiti ubi a aḅalu ogige,
Chuku asiwo, Unu elina *nkpulu* sitelu na
ya, unu emetu-kwa-na ya aka, ka unu we
ghalu inwu anwu. 4 Agwọ we si nwayi,
Ọ digh ọnwu unu nāghagh inwu: 5 n'ifi
na Chuku malu na ubọchi unu gēli
*nkpulu* sitelu na ya, mḅe afu ka agēmeghe
anya-unu, unu ewe di ka Chuku, nāma
ezi ife na ife ọjọ. 6 Nwayi we fu na
osisi afu *di* nma ife-olili, na ọ *bu* kwa
ife nāgu anya agu ine, na ife anāchọsi
ike *ka* osisi afu *bu* kwa ime ka *madu* nwe
uche, ọ welu *ufọdu* nime nkpulu-ya lie;
ọ nye kwa di-ya, tiyelu onwe-ya, ọ we
lie. 7 Ewe meghe anya fa abua, fa we
malu na ndi ḅa ọtọ *ka* fa *bu*; fa we
dukọta akwukwọ *osisi* fig, melu onwe-fa
ife-ọkiké. 8 Fa we nu onu Jefova, *bú*
Chuku, ka Ọ nējeghali n'ubi afu aḅalu
ogige mḅe ifufe nēfe n'ubọchi: madu
afu na nwunye-ya we zopu onwe-fa n'iru
Jehova, *bú* Chuku, n'etiti osisi nke ubi
afu aḅalu ogige. 9 Jehova, *bú* Chuku,
we kpọ madu afu òkù, si ya, One ebe i
*nọ*? 10 Ọ we si, Anulum onu-Gi n'ubi a
aḅalu ogige, m'we tua egwu, n'ifi na
onye ḅa ọtọ *ka* m'*bu*; m'we zo onwem.
11 Ọ we si, Onye gosili gi na onye ḅa ọtọ
*ka* i *bu*? I liwo *nkpulu* sitelu n'osisi
afu, nke M'nyelu gi iwu *bayelu ya*, ka i
ghalu ili *nkpulu* sitelu na ya? 12 Madu
afu we si, Nwayi afu nke I nyelum ka mu
na ya bili, ya onye-ya nyelum *nkpulu*
sitelu n'osisi afu, m'we lie. 13 Jehova,
*bú* Chuku, we si nwayi afu, Gini *bu*
nka i mewolu? Nwayi we si, Agwọ afu
lafulum, m'we lie. 14 Jehova, *bú*
Chuku, we si agwọ afu, N'ifi na i mewo
nka, ife anābu ọnu *ka* i *bu* kali anu-uno
nine, na kali anu ọfia nine ọ buna; afọ-
gi ka i gēji je ije, ọ bu kwa ájá ka i
ganēli ubọchi nine nke ndu-gi: 15 ilo
ka M'gētiye kwa n'etiti gi na nwayi
afu, na n'etiti nkpulu-gi na nkpulu-
ya: *nkpulu* afu gēchifia gi n'isi, gi
onwe-gi gēchifia kwa ya n'ikili-ukwu.
16 Nwayi afu ka Ọ sili, M'gēme ka ife-
nḅu-gi na itu-ime-gi ba uba nke-uku;
n'ife-nḅu ka i gāmu umu; n'ebe di-gi
nọ ka ọchichọ-gi *gādi*, ya onwe-ya gāchi
kwa gi. 17 Adam ka Ọ si-kwa-lu, N'ifi
na i gewo nti n'onu nwunye-gi, i we lie
*nkpulu* sitelu n'osisi afu, nke M'nyelu gi
iwu *bayelu ya*, si, Gi elina *nkpulu* sitelu
na ya: ife anābu ọnu *ka* ana *bu* n'ifi
gi; n'ife-nḅu ka i gēli *ife* sitelu na ya
ubọchi nine nke ndu-gi; 18 ọ bu kwa
ogwu na uke ka o gēpulu gi; i gēli kwa
ife-ọkukú nke ubi; 19 n'ọsusọ iru-gi ka
i gēli nli, lue mḅe i gānata n'ana; n'ifi
na esili na ya weputa gi; n'ifi na ájá *ka*
i *bu*, ọ bu kwa ájá ka i gānata. 20 Madu
afu we kpọ afa nwunye-ya Iv; n'ifi na
*nwayi* afu bu nne *madu* nine *nwelu* ndu.
21 Jehova, *bú* Chuku, we welu akpukpọ
*anu* melu Adam, me-kwa-lu nwunye-ya,
uwe-ime, we yibe fa.

22 Jehova, *bú* Chuku, we si, Ne, madu
afu aghọwo *ife di* ka otù *onye* nime
ayi, n'ima ezi ife na ife ọjọ; ma uḅu
a, ka ọ we ghalu iseti aka-ya, welu
*nkpulu* sitelu n'osisi afu nke ndu, lie,
di ndu lue mḅe ebigh-ebi: 23 Jehova,
*bú* Chuku, we zipu ya n'ubi Iden aḅalu
ogige, ilu ọlu ana afu nke esili na ya
weputa ya. 24 Ọ we chupu madu afu,
me ka Cherubim nọdu n'akuku Iru-
anyanwu nke ubi Iden aḅalu ogige, fa
na ile-ọku nke mma-agha nke nēchighali
onwe-ya, idebe uzọ osisi afu nke ndu.

N'ASUSU IBO

LONDON

FOREIGN BIBLE SOCIETY

1913